DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7631681 Pages: 228-233




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# BARQAROR TARAQQIYOTDA AYOLLAR: ILM-FAN VA SIFATLI TA'LIM

***Kamola Esanova***
*O`zbekiston Xalqaro Islom Akademiyasi*
*Elektron manzil: esanovak7@gmail.com*

**Kalit so'zlar:** Barqaror taraqqiyot, ayol, ilm-fan, sifat, ta'lim

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada, ayollarning barqaror taraqqiyotdagi, ilm-fan va sifatli ta'limda ayollarning qanchalik muhim o'rinda ekanliklari haqida so'z yurutilgan.

## WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

**Key words:** Sustainable development, woman, science, quality, education.

**Abstract:** This article talks about the importance of women in sustainable development, science and education

## ЖЕНЩИНЫ В УСТОЙЧИВОМ РАЗВИТИИ: НАУКА И КАЧЕСТВЕННОЕ ОБРАЗОВАНИЕ

**Ключевые слова:** Устойчивое развитие, женщина, наука, качество, образование.

**Аннотация: :** В данной статье говорится о важности женщин в устойчивом развитии, науке и качественном образовании.

.

**Kirish.** Mamlakatni qudratli, millatni buyuk qiladigan kuch bu – ilm-fan, ta'lim va tarbiya ekanligi isbot talab qilmas haqiqatdir. Zamonaviy hayotni ilm-ma'rifat va ta'limning taraqqiyotisiz tasavvur etib bo'lmaydi. Jahonning yetakchi davlatlarida ham ta'limni rivojlantirish birinchi galdagi vazifa sifatida belgilanmoqda. Zero, mamlakatning kelgusi ravnaqi aynan shu sohada qo'lga kiritgan yutuqlari bilan chambarchas bog'liqdir.

Sifatli ta'lim - inson kapitalini rivojlantirishning muhim omili. O'z kelajagani o'ylagan har bir davlat, har bir millat yosh avlodga jahon andozalari

darajasida ta’lim berish, navqiron avlodni ma’nan yetuk, jismonan barkamol etib voyaga yetkazishga ustuvor ahamiyat beradi.

Bugungi kunda eng dolzarb mavzulardan biri tarbiyadir. Tarbiya nafaqat bizning mamlakatimizda, balki butun dunyo mamlakatlarida ham muhim o`rin kasb etadi. Chunki har bir insonning komillikga erishishda yetuk tarbiya alohida ahamiyat kasb etadi. Mustahkam tarbiya o`tgan asrlardan beri rivojlanib kelmoqda. Buni diniy manbalardan ham bilib olish mumkin. “Kim o`g`il bolaga ta`lim bersa, bir kishiga tarbiya beribdi. Kim qiz bolaga ta`lim bersa, butun boshli bir oilaga tarbiya beribdi” deyilgan manbalar mavjuddir.

**Asosiy qisim.** Jamiyatda ayollarning nufuzini oshirish masalasi hamisha taraqqiyparvar ziyolilar tomonidan kun tartibiga qo`yilib kelingan. XX asr boshida Mahmudxo`ja Behbudiy: “Taraqqiy etgan millatlar onalarini o`qutur ekan, biz avval onamizni o`qutub, anga til o`rgantmoqimiz kerak. Chunki bizni ilm va tilsizligimiz alardandur”- deya asriy muammoga shu tarzda yechim taklif qilgan edi. Mamlakat taraqqiy etishida unda yashovchi insonlarning ilmiy va huquqiy ong salohiyati birinchi o`rinda turadi desak mubolag`a bo `lmaydi. Sababi har bir munosabatning mohiyatida ilm yotadi, u xoh diniy bo `lsin, xoh dunyoviy.

Jamiyatda ilm olish qanchalar qadrli bo `lsa, shu jamiyatda albatta yuksalish bo`ladi. Jamiyatdagi ilmiy, huquqiy salohiyatni oshirish uchun nafaqat erkaklarni, balki ayollarni ham tengdan, hattoki ayollarni ziyodroq oq`itishimiz lozim. Mamlakatda erkak va ayollarning ziyolilik darajasi teng bo`lsa, bu ziyoli oilalarning ko`payishiga, shu o`rinda shu oilada tug‘ilajak farzandlarning yetuk bo‘lishiga zamin yaratib beradi. Tarixdan ma’lumki, buyuk allomalarning bu darajaga yetishishida onalarining o‘rni beqiyos ahamiyat kasb etgan. Ayollarni o`qitish, ularning jamiyatda o`z o`rniga ega bo`lishi masalasi ko`proq jamiyatning ijtimoiy hayotiga borib taqaladi.

Barqaror taraqqiyot rivojiga hissa qo`shuvchi ilm-fan va sifatli ta’limda uzoq yillardan buyon xizmat qilib kelayotgan ayollarimiz mavjud. Ular oddiy maktabgacha ta’lim tarbiyalovchilardan tortib yuqori darajali dotsent, professorlar darajasigacha ko`tarilishgan. Eng asosiysi, ular izlanishlardan to’xtashmagan, ular

doim yangiliklarga o’ch va ilmlarni o’rganishda doimiy davom etib kelishgan. Haqiqiy ayol timsoli, kuchli, ilmli, eng yaxshi salohiyatlarga ega, tashqi ko’rinishdan ham ichki dunyo qarashlaridan ham eng yaxshi xulqli, iffat sohibasiga ega insondir.

Ayollarga e’tibor chinakam davlat siyosati darajasiga ko‘tarildi: uning huquqiy va institutsional asoslari tubdan takomillashtirildi. Mamlakatimizda gender tenglikni ta’minlash, ayollarning ijtimoiy va siyosiy hayotdagi rolini oshirish faoliyati: ayollar huquqlari to‘g‘risidagi qonun hujjatlarini takomillashtirish; ayollarni himoya qilishning institutsional asoslarini takomillashtirish; aholining gender tenglik va ayollar huquqlari to‘g‘risida xabardorligini oshirish; huquqni qo‘llash amaliyotida ularga rioya etilishini ta’minlash uchun mas’ul mansabdor shaxslarni tegishli huquqiy me’yorlar asosida o‘qitish kabi asosiy yo‘nalishlardan iborat. Mamlakatimizda ayol qadrini yuksaltirish borasida amalga oshirilgan keng qamrovli islohotlar, albatta, bu borada huquqiy asoslar yaratilganligi va muntazam takomillashtirib borilayotganligi bilan hal qiluvchi ahamiyatga egadir. Xususan, O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining 46-moddasida «Xotin-qizlar va erkaklar teng huquqlidirlar» deb belgilanganligi mamlakatimizda gender tenglikni ta’minlash, xotin-qizlarning jamiyat va davlat boshqaruvidagi rolini oshirish borasidagi tizimli islohotlar uchun bosh huquqiy asos bo‘lib xizmat qilmoqda.

E’tirof etish kerak, so‘nggi yillarda xotin-qizlarning huquq va qonuniy manfaatlarini ta’minlash, ularning jamiyatdagi rolini kuchaytirish, oila institutini qo‘llab-quvvatlashga qaratilgan kompleks chora-tadbirlarni amalga oshirish ishlari yangi sifat bosqichiga ko‘tarildi. O‘zbekiston xotin-qizlarni har qanday kamsitish va tahqirlashlardan himoya qiladigan barcha asosiy xalqaro hujjatlarga qo‘shildi. Bunda “Onalikni muhofaza qilish to‘g‘risida”gi Jeneva Konvensiyasi, “Xotin-qizlarning siyosiy huquqlari to‘g‘risida»gi hamda “Xotin-qizlar huquqlari kamsitilishining barcha shakllariga barham berish to‘g‘risida”gi Nyu-York Konvensiyalari, “Birlashgan Millatlar Tashkilotining transmilliy uyushgan jinoyatchilikka qarshi Konvensiyasini to‘ldiruvchi odam savdosining, ayniqsa,

ayollar va bolalar savdosining oldini olish hamda unga chek qo‘yish va uning uchun jazolash haqidagi” Bayonnomasi kabi xalqaro hujjatlarni misol qilib keltirish mumkin. Yurtimizda “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari to‘g‘risida”, “Xotin-qizlarni tazyiq va zo‘ravonlikdan himoya qilish to‘g‘risida”, “Fuqarolarning reproduktiv salomatligini saqlash to‘g‘risida”gi qonunlar qabul qilindi. Shuningdek, qonun hujjatlarining majburiy gender-huquqiy ekspertizasi joriy qilindi. Ayollarni qo‘llab-quvvatlash masalalarida davlat rahbarining bevosita tashabbusi bilan 30 dan ortiq farmon va qarorlar hamda hukumat qarorlari qabul qilinganligini qayd etib o‘tish joiz. Birgina 2022- yilning mart oyida O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Oila va xotin-qizlar bilan ishlash, mahalla va nuroniylarni qo‘llab-quvvatlash tizimini takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi, “Oila va xotin-qizlarni tizimli qo‘llab-quvvatlashga doir ishlarni yanada jadallashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi farmonlari hamda “Oila va xotin-qizlar davlat qo‘mitasi faoliyatini tashkil etish to‘g‘risida”gi qarori qabul qilindi.

Mazkur normativ-huquqiy hujjatlar quyidagi ijobiy jihatlari bilan alohida ahamiyatga ega: birinchidan, oila va xotin-qizlar bilan professional tarzda ishlashga ixtisoslashtirilgan yangi davlat organi – Oila va xotin-qizlar davlat qo‘mitasi tashkil etildi; ikkinchidan, xotin-qizlarni qo‘llab-quvvatlash, ularning huquq va qonuniy manfaatlarini himoya qilish sohasidagi yagona davlat siyosatining asosiy yo‘nalishlari belgilab berildi; uchinchidan, xotin-qizlar bilan ishlashning yangi mexanizmi – mahallalarda xotin-qizlar bilan maqsadli va manzilli tartibda ishlash amaliyoti belgilab berildi; to‘rtinchidan, xotin-qizlar huquqlarini ta’minlash hamda ularni tazyiq va zo‘ravonlikdan himoya qilish maqsadida yangi huquqiy mexanizmlar – prokuratura organlarining ushbu sohasidagi qonunchilik ijrosi ustidan nazorati joriy etildi.

**Xulosa.** xulosa qilib shuni ta’kidlash mumkinki, haqiqiy ilm-fan sohib va sohibalari doimiy ilmiy izlanishda bo’lar ekanlar, bizda barqaror taraqqiyot, ilm-fan va ta’limning sifati yanada oshib boradi. Barqaror taraqqiyotdagi ayolning

o’rni muhim ekan, ilm-fan hech qachon izlanishdan to’xtamaydi, ayol o’z ilmini oshirishda davom etsa ta’lim sifati yanada oshib boradi.

O’zbekistonda amalga oshirilayotgan islohotlar zamirida xotin-qizlarni har tomonlama qo’llab-quvvatlash, ularning manfaatlari, huquq va erkinliklarini ta’minlash, ilmiy salohiyatini namoyish etishlari uchun shart-sharoit yaratish ishlari jadallik bilan hal etib borilmoqda. Buning natijasida ayollarning davlat boshqaruvidagi o’rni va jamiyatdagi mavqei yuksalib, ijtimoiy himoya obyektidan faol subyektga aylanib bordi. Respublika Prezidenti va hukumat tomonidan qabul qilingan farmon va qarorlar ilm-fan va ta’lim tizimini tubdan isloh qilishning yangi bosqichini boshlab bergan ekan, bu belgilangan vazifalarni ijrosini ta’minlash va millat tarbiyachilarining turmush sharoitlarini yanada yaxshilanishi katta samaralar berishi tabiiydir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO`YXATI:

[1]. https://yuz.uz/uz

[2]. Fayzieva, G. (2022). Jamiyat hayotida ayollarning to'liq va samarali ishtirokini va barcha darajada yetakchilik uchun teng imkoniyatlarni ta'minlash. *Science and innovation in the education system*, *1*(5), 61-64.

[3]. Xadjimusayeva, N. (2021). Axloqiy tarbiyada mashhur ayollar ibrat-namunasi. Boshlang'ich ta'limda innovatsiyalar, 1 (Архив № 2).

[4]. Mirzakarimovna, R.D., & Mirsharof o‘g‘li, A.M. (2022). Jamiyatda ayollar: gender tengligi va feminizm mohiyati tahlili. Gospodarka I Innowacje., 25, 84-86.

[5]. Ismoilova, H.A. (2022). Farzandlarning tarbiyasida ayollar o‘rnining ifodalanishi. barqarorlik va yetakchi tadqiqotlar onlayn ilmiy jurnali, 2(12), 260-264.

[6]. https://lex.uz/docs/-2747578

[7]. https://lex.uz/docs/-2685528

[8]. https://lex.uz/uz/docs/-1369781

[9]. https://lex.uz/docs/-4494849

[10]. https://lex.uz/uz/docs/-4233891